WIKIPEDIA

# Fiteny slovena

Ny **fiteny slovena** dia fiteny ao amin'ny vondrom-piteny slava sady zana-bondron'ny fiteny slava atsimo, ao amin'ny fianakaviam-piteny indo-eoropeana. Olona miisa 2 000 000 any ho any no miteny azy, ka ny ankamaroany dia monina ao Slovenia nefa misy koa ny any Aotrisy sy any Italia. Fiteny ofisialin'i Slovenia ny fiteny slovena sady isan'ny fiteny ofisialin'ny Vondrona eoropeana.

Nitahiry ny toetran'ny fiteny slava tranainy ny fiteny slovena sady niharan'ny fomban'ny fiteny latina sy ny fiteny alemàna sy ny fiteny italiana ary ny fiteny friolàna ny fiteny slovena. Ny 1/3n'ny voambolan'ny fiteny slovena dia iraisany amin'ny fiteny serbo-kroata.

---